***ҒИЁСОВ БОБУР***
*Таянч докторант, ТДШУ*

# Хитой таълим шиорларнинг лексик-услубий хусусиятлари

***Аннотация.*** *Шиорлар ижтимоий нутқнинг бир тури сифатида бутун дунёда кенг қўлланиладиган муҳим маданий ҳодисадир. Шиорлар Хитой халқи ҳаёти ва маданиятида жуда муҳим ҳодисадир. Бу хитойларнинг ҳаёти ва тилига шу қадар чуқур таъсир қиладики, уни ўрганиш ва ўзбек тилига таржима қилиш керак. Шиор сўзини ифодалаш учун хитой тилида қуйидаги сўз қўлланилади: (标语口号 биао ю коу ҳао). Хитой тилининг нуфузли изоҳли луғатида «词海- Си Ҳаи» (Сўзлар денгизи) қуйидаги талқин мавжуд: «口号 (коу ҳао) — маълум мақсадларга эришиш ва ҳаракатг а ундайдиган қисқа ва аниқ ибора». Шиорларнинг лисоний ва услубий хусусиятлари ҳозиргача кўплаб тадқиқотчилар эътиборини тортмоқда. Шиорлар тил ёрдамида яратилади, шиорлардаги матнлар эса ўз навбатда тил маҳсулидир. Шиорни лингвистик ва стилистик тадқиқот объекти десак, яратилган кўплаб мақолаларнинг мавжудлиги ўз навбатида шиорларни ўрганилганлик даражасини кўрсатади. Ушбу мақола 1) Хитойда таълим шиорларининг этимологик келиб чиқиши; 2) таълим шиорларнинг лексик-услубий хусусиятлари; 3) уларнинг вазифас и ва мақсадига кўра қандай гуруҳларга ажратилиши? каби масалаларни таҳлил этишга қаратилган.*

***Таянч сўз ва иборалар:*** *аллюзия, прецит, эмотив, экспрессив, таълим шиорлари, лексик-услубий хусусият.*

***Аннотация.*** *Лозунги — важный культурный феномен, который широко используется во всем мире как форма социального дискурса. Лозунги — очень важное событие в жизни и культуре китайского народа. Они оказывают такое глубокое влияние на жизнь и язык китайцев, что их необходимо изучить и перевести на узбекский язык. В китайском языке для выражения лозунга используются следующие слова: (биāойй кǒ у хào биао ю коу ҳао). В авторитетном китайском словаре «cí ҳǎи — Си Ҳаи» (Море слов) дается следующее толкование: «кǒуҳào (коу хао) — короткая и четкая фраза, побуждающая к достижению определенных целей и действий». Языковые и стилистические особенности лозунгов до сих пор привлекают внимание многих исследователей. Слоганы создаются с помощью языка, а текст в слоганах является продуктом языка. Если мы говорим, что лозунги являются объектом лингвистического и стилистического исследования, то наличие множества созданных статей, в свою очередь, свидетельствует об уровне изучения лозунгов. В данной статье рассматриваются 1) этимологическое происхождение образовательных лозунгов в Китае; 2) лексико-методические особенности учебных лозунгов; 3) На какие группы они делятся по своей функции и назначению?*

***Опорные слова и выражения:*** *аллюзия, прецедент, эмотив, экспрессив, воспитательные лозунги, лексико-методические признаки.*

***Abstract.*** *Slogans are an important cultural phenomenon that is widely used around the world as a form of social discourse. Slogans are a very important event in the life and culture of the Chinese people. It has such a profound effect on the life and language of the Chinese that it needs to be studied and translated into Uzbek. The following word is used in Chinese to express the word slogan: (biāoyǔ kǒuhào biao yu kou hao). In the authoritative Chinese dictionary, "cí hǎi - Ci Hai" (Sea of Words) has the following interpretation: "kǒuhào (kou hao) is a short and clear phrase that encourages the achievement of certain goals and actions." The*

*linguistic and stylistic features of the slogans are still attracting the attention of many researchers. Slogans are created using language, and the text in the slogans is a product of language. If we say that slogans are the object of linguistic and stylistic research, the presence of many created articles, in turn, indicates the level of study of slogans. This article discusses following issues such as: 1) the etymological origins of educational slogans in China; 2) lexical and methodological features of educational slogans; 3) What groups are they divided into according to their function and purpose?*

***Keywords and expressions:*** *allusion, precision, emotive, expressive, educational slogans, lexical-stylistic feature.*

**Кириш.** Шиорлардан фойдаланиш инсоният тарихининг барча даврларида кенг тарқалган ҳодисадир. Хитой шиорлардан аҳолини умумий ғоя остида бирлаштириш учун жуда кўп фойдаланганлигини тарихий ҳужжатларда акс этган. Хитойда шиорларни деярли ҳамма ерда кўриш мумкин: баланд ракета ташувчи қурилмаларда, ҳаракатланаётган уловларда, кўп қаватли шаҳар биноларининг девор ва зангори ойна юзаларида ва чекка қишлоқлардаги оддий уйларнинг деворларида.

Истисносиз, Хитой тарихидаги барча ҳукмдорлар — биринчи император Тсин Ши Хуандан тортиб, турли даврлардаги деҳқонлар қўзғолонлари раҳбарларигача, Сун Ят- Сендан Мао Дзе-дунгача — шиорларга мурожаат қилишди. Замонавий Хитойда шиорлар ҳамма жойда, катта шаҳарлардан тортиб чекка қишлоқларгача учратиш мумкин ва Хитойни «шиорлар мамлакати» деб аташ муболаға бўлмайди. Хитойдаги шиорлар ўзининг жуда кўплиги, кенг тарқалиши, мураккаб мазмуни, хилма-хил шакллари ва ижтимоий ҳаётнинг барча соҳаларига кириб борганлиги билан ажралиб туради.

XX асрнинг сўнгги ўн йиллигида Хитойда шиорларни ўрганиш маданий аҳамиятга эга лингвистик ҳодиса сифатида олимлар ва мутахассисларнинг эътиборини ўзига тортмоқда ва Хитой Халқ Республика ҳукумати томонидан ҳам хорижий лингвист олимларини жалб қилиш, уларга кенг шароитлар яратиш сиёсати олиб борилмоқда. Айниқса, ўтган асрнинг сўнгги ўн йиллигидан бошлаб, турли йўналишдаги хитойлик тадқиқотчилар *«шиор феноменига»* катта қизиқиш билдиришди. Ўтган асрнинг сўнгги ўн йилида ушбу муаммога бағишланган юздан ортиқ мақолалар нашр этилди. Уларнинг муаллифлари мос равишда билим, методология ва илмий қизиқишлари бир-биридан фарқ қилади. Умуман олганда, тавсифнинг қуйидаги асосий усулларини ажратиб кўрсатиш мумкин. Британиялик таълимшунос файласуф *И.Шеффлер* таълим тили асосан учта шаклдан иборат деб ҳисоблаган: таълим терминологияси, таълим шиорлари ва таълим метафоралари. Таълим терминологияси академик тил сифатида нисбатан аниқ маъно ва аниқ қоидаларга эга, таълим шиорлари аксинча, тизимли эмас ва уларни ифодалашда қатъий бир қоида ҳам мавжуд эмас. Жамият ҳамжиҳатликда яшаши, сифатли илм олиши, ўзаро ҳамкорлик ва ҳамжиҳатликнинг аҳамияти ва ёшларнинг бошланғич таълим олиш масаласи ҳар даврда ҳар бир раҳбардан ечим талаб қилади, бу ечим раҳбар халққа тақдим этаётган нутқидаги ўз шиорларида акс топади. Шиорлар фуқарони ҳам, бутун

халқни ҳам онглиликка, курашга чақирди. Мамлакатнинг таълим концепцияси, унинг олдига қўйган мақсадлардан таркиб топган, мақсадлар шиорлар билан халққа тақдим этилади. Хитойдаги баъзи олимлар, таълим шиорлари кўпинча ҳукумат ва таълим амалиётчилари томонидан қўлланилаётганлигини эътироф этишади[1].

Таълим шиорлари ҳам «ҳокимият нутқи», ҳам «оммавий нутқ» дир. Шу нуқтаи назардан, ҳукумат ёки уларни ташкил этувчи ҳокимият органи ва иккинчи томондан, таълим фаолияти билан шуғулланувчи ҳар бир шахс ўртасида таълим ва тарбиявий шиорлар худди бир кўприк сифатида хизмат қилади[2].

Хитойда шиорларининг этимологик келиб чиқиши. Таълим тизимида, шиорларининг учта асосий манбаи мавжуд: миллий ва маҳаллий таълим қонунлари ва қоидалари; таълим бошқаруви органлари ёки нуфузли муассасаларнинг баёноти; бошқарув органларига тегишли раҳбарларнинг баёнотида;

Шиорларнинг лисоний ва услубий хусусиятлари ҳозиргача кўплаб тадқиқотчилар эътиборини тортмоқда. Шиорлар тил ёрдамида яратилади, шиорлардаги матнлар эса ўз навбатда тил маҳсулидир. Шиорни лингвистик ва стилистик тадқиқот объекти десак, яратилган кўплаб мақолаларнинг мавжудлиги ўз навбатида шиорларни ўрганилганлик даражасини кўрсатади. «Шиорларнинг лингвистик хусусиятлар таҳлили» [Жао Син 2005]; «Қишлоқ шиорлари матнларини жанр, хусусият ва услуб жиҳатидан кўриб чиқиш» [Ло Таифа 2008]; «Қишлоқ шиорлари услуби ҳақида» [Лин Симеи 2010]; «Университетлар ҳудудида шиорларнинг тил хусусиятларини таҳлил қилиш» [Ке Цианбинг, Жу Данфенг 2007]; "Шиорлар тили ҳақида" [Лиу Фенглинг 2004]; «Замонавий Хитой шиорларининг грамматик жиҳатлари» [Жанг Пинг 2006] ва бошқалар. Миллий ва маҳаллий таълим қоидалари ва сиёсати таълим шиорларининг муҳим манбаи ҳисобланади.

Мисол сифатида, Хитой Халқ Таълим Вазирлигининг *«сифатли таълим» (Қуалитй Эдусатион,* 素 质 教 育 сùзҳì жиà*ойй)* дастурини кўриб чиқсак, бу биринчи 1980 — йиллар охирида пайдо бўлган ва мамлакат бўйлаб кенг тарқалган, 1993 йилдаги «Хитойда ислоҳот ва таълим ривожлантириш режаси»нинг 7-моддасида ҳукумат томонидан расмий ҳужжатларда қўлланила бошланган, “基础教育是提高民族素质的奠基工程，必须大力加强。中小学要由应试教育转向全面提高国民素质的轨道，全面提高学生的思想道德、文化科学、劳动技能和身心素质”「Жīчǔ жиàойù шì тíгāо мíнзú сùзҳì де диàнжī гōнгчéнг, bìхū дàлì жиāқиáнг. Зҳōнг хиǎохуé йàо йóу йìнгшì жиàойù зҳуǎнхиàнг қуáнмиàн тíгāо гуóмíн сùзҳì де гуǐдàо, қуáнмиàн тíгāо хуéшēнг де

[1] 郑金洲：《教育口号辨析》，人民大学复印资料《教育学》，1998年12期,28页。
Зҳенг Жинзҳоу: "Дисcриминатион анд Аналйсис оф Эдусатионал Слоганс", "Педагогй", а сопй оф Ренмин Университй, Но.12,1998. П.28.
[2] 林莉, 浙江大学西溪校区教育系 310028, 上海教育科研2000 年 07， 57-59 页。
Лин Ли, Департмент оф Эдусатион, Хихи Сампус, Зҳежианг Университй 310028, Шангҳаи Эдусатион анд Ресеарч 07 2000,П.57-59.

сīхиǎнг дàодé, wéнҳуà кēхуé, лáодòнг жìнéнг ҳé шēнхīн сùзҳì」*“бошланғич таълим — бу миллат ҳаёти сифатини яхшилаш учун муҳим пойдевор бўлиб, уни мустаҳкамламоқ даркор. Бошланғич ва ўрта мактаблардаги сифатли таълим, ўқувчиларнинг гоявий-ахлоқий, илмий-маданий, жисмоний ва ақлий фазилатларини ҳар томонлама яхшиламоқлиги керак”.*

Ҳозирга кунда *"сифатли та’лим"* дастури орқали Хитойнинг та’лим ривожланиши ажойиб ютуқларга эришди, лекин ҳозирги янги инновацион талабларга аудитория жавоб бермаслиги, *“тиқилинч мактаблар”* ҳолати, жойларда сифатли та’лим берилмаётганлиги ҳақида гап кетар экан, бу масалаларни ҳал этиш давлат ҳукумати раҳбарининг — 素质教育是时代发展的呼唤 [сùзҳì жиàойù шì шíдàи фāзҳǎн де ҳūҳуàн] *Сифатли та’лим мамлакат келажагини белгилайди*[1], шиори остида о’з ечимини топмоқда.

Бу дастур ўз олдига тўрт шиорни мақсад қилиб олган:

素质教育是时代发展的呼唤。[сùзҳì жиàойù шì шíдàи фāзҳǎн де ҳūҳуàн].

- *Сифатли таълим замон тараққиётининг талаби.*

素质教育决定着国家的未来。[сùзҳì жиàойù жуéдìнгзҳе гуóжиā де wèилáи].

- *Сифатли таълим мамлакат келажагини белгилайди.*

素质教育关系亿万家庭的幸福。[сùзҳì жиàойù гуāнхì йì wàн жиāтíнг де хìнгфú].

- *Сифатли таълим юз миллионлаб оилалар бахти билан боғлиқ.*

素质教育也是教育自身改革发展的需要。[сùзҳì жиàойù йěшì жиàойù зìшēн гǎигé фāзҳǎн де хūйàо].

- *Сифатли та’лим бу аввало ўзимизни-ўзимиз ислоҳ қилиш заруратидир.*

Таълим шиорларнинг лексик-услубий хусусиятлари. Хитой шиорларнинг лексик-услубий хусусиятлари ҳақида гапирганда, шиорлар матнида метафора ва аллюзия учратиш мумкин. Мисол учун: 时代发展的呼唤 [шíдàи фāзҳǎн де ҳūҳуàн] - *замон тараққиётининг даъвати, «даъват»* со’зи “呼唤 сùзҳì” бу ерда метафора бўлиб, бу *замон талаби* деган маъно юкламоқда, тушунарлики

[1] 习近平谈教育发展：教育兴则国家兴，教育强则国家强. 教育决定着人类的今天，也决定着人类的未来, 教育决定着人类的今天，也决定着人类的未来。人类社会需要通过教育不断培养社会需要的人才，需要通过教育来传授已知、更新旧知、开掘新知、探索未知，从而使人们能够更好认识世界和改造世界、更好创造人类的美好未来。2018年09月10日07:42 来源：人民网-中国共产党新闻网。

Хи Жинпинг талькс абоут тҳе девелопмент оф эдусатион: тҳе просперитй оф эдусатион wилл маке тҳе соунтрй проспероус, анд тҳе стренгтҳ оф эдусатион wилл маке тҳе соунтрй стронг. Эдусатион детерминес тҳе пресент оф манкинд анд тҳе футуре оф манкинд, Эдусатион детерминес тҳе пресент оф ҳуман беингс анд детерминес тҳе футуре оф ҳуман беингс. Ҳуман сосиетй неэдс то сонтинуоуслй султивате тҳе талентс неэдед бй тҳе сосиетй тҳроугҳ эдусатион. Ит неэдс то теач тҳе кноwн, упдате тҳе олд кноwледге, диг неw кноwледге, анд эхплоре тҳе ункноwн тҳроугҳ эдусатион, со тҳат пеопле сан беттер ундерстанд тҳе wорлд анд трансформ тҳе wорлд, анд беттер среате а беттер футуре фор манкинд. Септембер 10, 2018 07:42 Соурсэ: Пеоплеъс Даилй Онлине — Чинесе Соммунист Партй Неwс Нетwорк.

замон тўғридан-тўғри ўзи даъват этмайди, яъни инсонларга чақириқ бўлиб, илм олишга тарғиб маъносида ишлатилинмоқда.

Шиорлар ёрдамида сарлавҳа, эпиграф, цитата, антономазия, аллузия амалга оширилади, шу ўринда айтиш жоизки, аллузия ҳолати ҳам шиорларда кўп учраб туради. Бир томондан аллузия прецит материал сифатида маълум бир билим тузилмасига кўрсатма беради, иккинчи томондан шиорда аллюзия кўпроқ эмотив ва экспрессив ҳақида маълумот беради. Бу имплисит маълумотни юзага чиқариш учун асосий маълум бир билим тузилмаларига эга бўлишидир. Шиор матнида аллузиянинг ўзига хос сиёсий матнга кўрсатма бўлиши мумкин: *1)* қўллаб-қувватлаш рекуррентлик даражаси;

*2)* турли хизматларда реинтерпреталлашуви яъни қайта талқинлана олиши даражаси;

Хитой бош раисининг таълим шиорлари матнида биз аллузия ҳолатини учратишимиз мумкин:

素质教育是时代发展的呼唤 [cùзҳì жиàойù шì шíдàи фāзҳǎн де ҳūҳуàн]

- *Сифатли таълим замон тараққиётининг талаби.*

Бунда, *«Сифатли таълим»* бу тарихий дастур бўлиб, олдинги раислар ҳам таълимни ривожлантиришда шу дастурдан фойдаланишган, бу дастур хитойликларга яхши таниш бўлиб, жамият онгида маълум бир билим шаклланган ва ҳозирги раис шу ҳодисага урғу берган ҳолда ўз матнида аллузия ҳодисасини ифода этиб, қўллади.

Таълим шиорларининг вазифаси. Таълимга оид шиорларини таҳлил қилиб, уларнинг вазифаси ва мақсадига кўра қуйидаги гуруҳларга бўлиш мумкин деган хулосага келинди：1) Ахборот бериш вазифаси; 2) Ҳаракат уйғотиш вазифаси; 3) Огоҳлантириш вазифаси; 4) Ишонтириш вазифаси; 5) Ҳиссий (эмоционал) вазифаси;

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| 素质教育是时代发展的呼唤 [cùзҳì жиàойù шì шíдàи фāзҳǎн де ҳūҳуàн]. *Сифатли таълим замон тараққиётининг талаби.* | Ахборот бериш вазифаси мавжуд | Ҳаракат уйғотиш вазифаси мавжуд | Огоҳлантириш вазифаси мавжуд | Ишонтириш вазифаси мавжуд | Ҳиссий вазифаси мавжуд |
| 素质教育也是教育自身改革发展的需要 [cùзҳì жиàо йù йěшì жиàойù зìшēн гǎигé фāзҳǎн де хūйàо]. *Сифатли таълим бу аввало ўзимизни-ўзимиз ислоҳ қилиш заруратидир.* | Ахборот бериш вазифаси мавжуддир | Ҳаракат уйғотиш вазифаси мавжуд | Огоҳлантириш вазифаси мавжуд | Ишонтириш вазифаси мавжуд | Ҳиссий вазифаси мавжуд |
| 教育兴则国家兴，教育强则国家强 [Жиàойù хìнг зé гуóжиā хìнг, жиàойù қиáнг зé гуóжиā қиáнг] | Ахборот бериш вазифаси мавжуддир | Ҳаракат уйғотиш вазифаси мавжуд | Огоҳлантириш вазифаси мавжуд | Ишонтириш вазифаси мавжуд | Ҳиссий вазифаси мавжуд |

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| *Таълим обод бўлса, юрт обод, таълим кучли бўлса, мамлакат кучли бўлади.* | | | | | |
| 素质教育关系亿万家庭的幸福[cùзхỉ жиàойù гуāнхì йì wàн жиāтíнг де хìнгфú]. *Сифатли таълим юз миллионлаб оилалар бахти билан боғлиқ.* | Ахборот бериш вазифаси мавжуддир | Ҳаракат уйғотиш вазифаси мавжуд | Огоҳлантириш вазифаси мавжуд | Ишонтириш вазифаси мавжуд | Ҳиссий вазифаси мавжуд |
| 素质教育决定着国家的未来 [cùзхỉ жиàойù жуéдìнгзхẹ гуóжиā де wèилáи]. *Сифатли таълим мамлакат келажагини белгилайди.* | Ахборот бериш вазифаси мавжуддир | Ҳаракат уйғотиш вазифаси мавжуд | Огоҳлантириш вазифаси мавжуд | Ишонтириш вазифаси мавжуд | Ҳиссий вазифаси мавжуд |

Шиорларни таҳлил қилиб, шундай хулосага келинди, шиорларнинг лингвистик воситалар *(метафоралар, идиомалар, прецедент ҳодисалар)* ёрдамида таъсир кўрсатиш имкониятлари кўрсатилиб, оғзаки матн ва визуал тасвирларнинг уйғунлашуви хитойликларнинг воқеликни ўзига хос тушунишига хизмат қилган.

Таълим тили асосан учта шаклдан иборат деб ҳисоблаган: таълим терминологияси, таълим шиорлари ва таълим метафоралари. Таълим терминологияси академик тил сифатида нисбатан аниқ маъно ва аниқ қоидаларга эга, таълим шиорлари аксинча, тизимли эмас ва уларни ифодалашда қатъий бир қоида ҳам мавжуд эмас. Миллий ва маҳаллий таълим қоидалари ва сиёсати таълим шиорларининг муҳим манбаи ҳисобланади.

Таълимга оид шиорларини таҳлил қилиб, уларнинг вазифаси ва мақсадига кўра қуйидаги гуруҳларга бўлиш мумкин деган хулосага келинди: 1) Ахборот бериш вазифаси; 2) Ҳаракат уйғотиш вазифаси; 3) Огоҳлантириш вазифаси; 4) Ишонтириш вазифаси; 5) Ҳиссий (эмоционал) вазифаси.